DOI: https://doi.org/10.5281/zenodo.7638217 Pages: 828-830




WOMEN IN SUSTAINABLE DEVELOPMENT: SCIENCE AND QUALITY EDUCATION

3RD INTERNATIONAL CONFERENCE



# JANUBIY KOREYADA TA’LIMNING O‘RNI

***Kalanova Dilnoza***
*Honam va Hankuk chet tillar universiteti professori*

**Kalit so’zlar:** Ta’lim, baxt, omad.

**Annotatsiya:** Ushbu maqolada Janubiy Koreyada ta’limning o’rni va rivojlanish bosqichlari ko’rsatilgan. Ta’lim tizimida ayollarning roli va o’rni tadqiq etilgan.

# ANALYSIS OF WOMEN'S EDUCATIONAL AND SCIENTIFIC ACTIVITIES IN UZBEKISTAN

**Key words:** Education, happiness, luck.

**Abstract:** This article shows the role and stages of development of education in South Korea. The role and role of women in the education system has been investigated.

# АНАЛИЗ ОБРАЗОВАТЕЛЬНОЙ И НАУЧНОЙ ДЕЯТЕЛЬНОСТИ ЖЕНЩИН/ДЕВУШЕК В УЗБЕКИСТАНЕ

**Ключевые слова:** Образование, счастье, удача.

**Аннотация:** В этой статье показана роль и этапы развития образования в Южной Корее. Была исследована роль женщин в системе образования.

Ma’lumki, har bir tushuncha davr va jamiyatga ko‘ra ma’no va mazmunan o‘zaro farqlanishi mumkin. Ta’lim tushunchasi ham bundan mustasno emas. Avvalo, davriy jihatdan ko‘rib chiqadigan bo‘lsak, 1950-1953 yilllarda bo‘lib o‘tgan Shimoliy va Janubiy Koreya o‘rtasidagi urushdan so‘ng Janubiy Koreya iqtisodiyoti inqirozga yuz tutdi va eng kambag‘al davlatlardan biriga aylandi. Tabiiy resurslarga ega bo‘lmagan Janubiy Koreya uchun ta’lim – kambag‘allikdan qutulish va rivojlanishning yagona manbai edi. Shu sababli butun mamlakat aholisi “우리(biz)”, “우리나라(bizning mamlakat)” atamasi ostida birlashib, ta’lim va

qattiq mehnatga asoslanib, juda qisqa vaqt ichida mamlakat iqtisodiyotini rivojlantirishga erishdi. Bu voqea tarixda “한강의 기적(Han daryosi mo‘jizasi)” deb nom oldi. Buni quyidagi rasmda ham yaqqol ko‘rish mumkin.

[1-rasm. Han daryosi mo‘jizasi]




Manba: https://namu.wiki

Yana bir e’tiborli jihat shundaki, o‘sha davrda yoshlar chet elga o‘qish uchun, qolgan xohlovchilar esa ishlash uchun turli mamlakatlarga yuborilgan. Chet elga o‘qish uchun yuborilgan yoshlar u yerda o‘qishni bitirib, yetuk mutaxassis bo‘lib qaytgach, o‘z ona yurti rivoji uchun ulkan hissa qo‘shishdi. Ishlash uchun ketganlar ham nafaqat o‘z oilasining moddiy ahvolini yaxshilash, balki mamlakat rivoji uchun ham katta hissa qo‘shishdi. Masalan, Inchon shahrida joylashgan Inha universiteti Amerikaning Gavayi shtatiga ishlash uchun ketgan ishchilarning yuborgan mablag‘i evaziga barpo etilgan. O‘sha paytda ishchilar: “Biz chet elda qora ishda ishlayapmiz. Lekin bizning farzandlarimiz bunday bo‘lishmasin. Yaxshi ta’lim olib, yaxshi ishlarda ishlashsin”, - deyishgan ekan. Shu sababli og‘ir mehnat evaziga topgan pullarini Janubiy Koreyaga yuborib, universitet qurilishiga erishishgan. Shuning uchun ham bu universitet “Inha” ya’ni “Incheon + Hawaii” deb nom olgan.

Bugungi kunda ham Janubiy Koreya jamiyatida ta’lim muhim o‘rin tutadi. Ta’lim yaxshi o‘qishda o‘qish, yaxshi ishda ishlash imkoniyatidan tashqari, u yerdagi yaxshi insonlar bilan do‘stlashish imkonini ham beradi. Ma’lumki, hozirgi davrda puli ko‘p inson emas, tanishi ko‘p inson kuchli hisoblanadi. Yaxshi universitet va yaxshi ishda ishlash orqali ko‘plab kuchli mutaxassislar bilan tanishish va do‘stlar orttirish mumkin.

Boshqa tomondan, koreyaliklar uchun jamiyat a'zolarining e'tirofiga erishish juda muhim. Yaxshi ta'lim esa bunga yagona yo'ldir. Janubiy Koreyada kollektivizmning yuqoriliginini Hofstedening tadqiqoti orqali ham yaqqol ko'rish mumkin.

[2-rasm. Hofstedening madaniyatlar tasnifi]




Manba: https://www.hofstede-insights.com

Janubiy Koreyada o'qishga kirishda ham, ishga kirishda raqobat juda kuchliligi bois deyarli barcha ota-onalar farzandlari hali maktabga chiqmasdan turib, turli o'quv kurslariga yuborishadi. Koreyada jamiyat a'zolarining e'tirofini qozona olmaslik va jamiyatdan ajralib qolish – ulkan muvaffaqiyatsizlik va baxtsizlikdir. Shuning uchun dam olish kunlari bo'lishiga ham qaramay, kutubxonalar yosh bolalardan tortib, katta yoshdagi odamlar bilan to'lgan holda bo'lishini kuzatish mumkin.

Xulosa qilib aytganda, Janubiy Koreyada "omad va baxt" tushunchasi "ta'lim" tushunchasi bilan bevosita bog'liq. Bir so'z bilan aytganda, "Ta'lim – omad va baxt kaliti"dir.